- 16 Mei 1939 - (القرآن) . إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم Taoen ka VIII No. 19




**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KA-HOOFDPANGHOELOEAN.

(panoetoep).

Sjarat[2] pikeun ngangkat hidji panghoeloe noeroetkeun traditie djeung ti antarana loba keneh noe dipageuhan dina sawaktoe ajeuna, tangtoe naker, lamoen noeroetkeun pamentana djaman mah, koedoe dirobah, koedoe dibeuratan sjarat-sjaratna teh, sabab ajeuna mah djaman kamadjoean, djaman demokrasi djeung djaman „berdjoang didalam masjarakat Indonesia". Djadi noe djadi loeloegoe agama oepisil oge koedoe anoe modern, anoe bisa miloe djeung djaman, bisa ngawoelaan djaman djeung netepan kawadjibanana anoe sampoerna.

Sjarat-sjarat anoe pipajoeseun kana djaman ajeuna, anoe hiroep koemboehna geus sakieu madjoena, moal djaoeh tina tjita-tjita kieu — oepamana —: Kahidji tjoekoep pangartina tina bagbagan agamana, nepi ka teu loeak-lieuk deui dina njieunna poetoesan djeung nimbang[2] masälah[2] di madjlis raad-agama, nja kitoe deui dina njanggakeun roepa[2] advies tina sarsilah agama ka nagara djeung dina landraad. Kadoea dienstna di pakaoeman koedoe tjoekoep sarta loba pangalamanana. Katiloe koedoe tjakep dina pagaweanana, lantaran sanadjan sakoemaha pinter adjian oge, ari teu bisa ngoeroes djelema djeung teu apal kana atoeran[2] mah, taja petana bisa ngabereskeun tjangkinganana. Kaopat, oetamana pisan koedoe ngarti kana basa Walanda, sabab geus kitoe pamentana djaman ajeuna, koe tjampoer gaoel djeung koe kawadjiban dina zitting landraad. Kalima koedoe hade lakoe lampahna, toeladeun, tiroeeun djelema loba, oelah nepi ka milampah kalakoean anoe henteu pajoes djeung pameta anoe ahli agama. Kagenep, koedoe njaho kana tindak-tandoek djeung toeman babarengan (samenwerking) dj. kaboepaten choesoesna, oemoemna djeung ponggawa bestuur. Katoedjoeh aja ontwikkelingna.

Sarat[2] noe saroepa kitoe, sakoerangkoerangna pamenta djaman teh.

Ngan bae lamoen sjarat noe saroepa kitoe tea koe noe wadjib ngangkat rek didjieun patokan anoe tangtoe, atoeh dina golongan pakaoeman djaman ajeuna, moal manggih pidjelemaeunana, da bongan teu aja ipoekanana djeung nepi ka ajeuna teu atjan aja piipoekaneunana.

# CHOBAR NAGRI-DINGIN.



Saha ieu teh? Oeloeh-oeloeh . . . . . naha dina A.M. bet aja toean djeung aja njonja? Koemaha ieu teh? Djeung djiga wanda ti nagara Eroes deuih! Tjing . . . . tjing . . . . koemaha tjoektjroekeunana teh?

Meureun pidjawabeun djoeroe moedi ieu s.k. teh: „Mangga ladjengkeun, bade ngebon helok, negal heran mah! Ngan bae ahli[2] Tjiandjoer mah taja petana kabedil langit, lantaran moal datangka pahili, mana doenoengan, mana lain."

Ieu teh potretna Kdj. Boepati Tjiandjoer R. A. A. A. Soeria Nata Atmadja istri pameget, anoe ajeuna geus ± 10 boelan njirnakeun salira di nagri dingin.

Pang djoeroe moedji oesaha ngebrehkeun potret mantenna djaler istri teh, sarehna mani geus asa rawing tjeuli ngadenge anoe meredih, djeung noe njarita hajang geura gok - hajang geura gok tepang reudjeung andjeunna. Katoeroegtoeroeg oerang rea teh aroeninga jen perhoeboegan andjeunna reudjeung A.M. pohara raketna.

Kitoe sababna noe matak dibelaan keupeul didoeakeun, tina hajang njoemponan pamerdih batoer djenoek bala rea.

Sabot mantenna sapoetra garwa aja di nagri dingin teh aja berkah pangdoenga abdi-abdina katoet kadang wargina, damang teu kakoerangan naon[2], malah mah pohara djarambahna; damelna ngan aprak-aprakan, angkat ka: Brussel, Parijs, Berlijn, Bern, Londen djeung ka tempat-tempat noe araloes lian ti eta. Dina perdjalanan moelihna rek ngadjadjah Prantjis kidoel, Riviera, ngarereb di Nice djeung di Monaco.

Pimoeliheunana bakal toenggang kapal „Johan van Oldenbarnevelt" ti palaboean Villefranche atawa Genua dina tanggal 23 atawa 24 Juni. Ari pisoempingeunana ka Tg. Prioek dina tanggal 13 Juli 1939.

Ngan aja . . . . . anoe pohara matak handjakal ka mantenna teh, nja eta adjaman palaj teroes moenggah hadji, djiga[2] moal laksana, lantaran waktoe moelih teh lain oesoemna, katoeroeg-toeroeg koe sabab dipapantjenan koedoe studie tea, teu aja waktoe noe laloeasa.

Ajeuna mah, sanggeus poegoeh rengkolna, djoeroe moedi teh asa poenah hoetang.

Djeung deui djaba ti kieu teh, selectiena (milihna) dina rek ngangkat sjarat kaoem, bisa djadi teu atjan di sakoeliah tempat aloes didjalankeunana, atawa noeroetkeun kakoedoeanana, tjara dina rek ngangkat pagawe goepernemen: poegoeh examenna, poegoeh diplomana, poegoeh verklaringna dj. poegoeh staat van dienstna.

Alhasil sjarat² anoe toedjoeh roepa, anoe kaseboet di loehoer tea, moal bisa didjalankeun ajeuna mah, anging engke ka hareup, dimana geus aja ipoekanana djeung milihna geus bener noeroetkeun koedoena tea. Djadi nagara sorangan, anoe koedoe sasadiaanana oge. Demi saajeuna mah roepana teh koedoe ngadjalankeun t r a d i t i e bae, ngan make sambara saeutik-eutikeun sakoer noe pajoes dilarapkeun kana pibahaneunana.

***

Patali djeung ajana lowongan hoofdpanghoeloe di Tjiandjoer anoe geus k.l. 9 boelan, djiga teu aja pisalaheunana lamoen oemoem, anoe sasat diwakilan koe ieu sk. agama, njanggakeun katerang ka noe kagoengan wadjib tina perkara kahoofdpanghoeloean.

Meh geus traditioneel deui bae di oenggal² kaboepaten, dimana-mana aja lowongan hoofdpanghoeloe, memeh ngaleret ka mana² teh, noe pangheulana ditjoektjroek sok adjoen hoofdpanghoeloena heula.

Anoe njekel ieu kapangkatan di Tjiandjoer nja eta Raden Hadji Noch, sarta geus k a w a k pisan dina padamelanana. Noeroetkeun tjoektjroekan kieu lalakonna: Dina taoen 1896 andjeunna diangkat kana Naib kota Tjiandjoer; dina taoen 1907 diangkat kana hoofd-Imam di masdjid agoeng Tjiandjoer; dina taoen 1915 diangkat kana lid Raad-Agama Tjiandjoer; dina taoen 1917 diangkat kana Kalipah nagara ngarangkep djeung djadi lid Raad-Agama; dina taoen 1929 meunang noegraha bintang perak, sarta ti taoen 1935 nepi ka ajeuna djadi Adjoen hoofdpanghoeloe.

Djadi dienstna teh djoemblah-djambleh geus 43 (opat poeloeh tiloe taoen); geus leuwih ti tjoekoep.

Ajeuna tina djihat pangartina. Sanadjan ngangkat sjarat kaoem teh —oepamana— koerang apik dina nimbang pangartina, tapi ari ngangkat kana djadi lid Raad-Agama mah moal bisa lalawora ngadjalankeunana, sabab kawadjibanana nimbang, mere hodjdjah tina perkara agama. Katoeroeg-toeroeg Rd. Hadji Noch mah djadi lid Raad-Agamana djeung sok ngawakilanana kavoorzitteran teh, geus 24 taoen lilana. Djadi moal beunang diseboet jen Rd. Hdj. Noch teu tabah kana ilmoe agamana (noe diwadjibkeun ka sjarat kaoem).

Oepama aja rek njoektjroek tingkah lakoena, beurang peuting bisa njaksian, jen kalakoeanana Rd. Hadji Noch teh njoemponan kana amarna Goesti Rosoeloelloh:

حسنوا أخلاقكم

(sing bener, sing hade adat tabeat djeung kalakoean). Geus lain rasiah deui, sarta sarerea pada terang ti menakna ka koeringna, djeung ti pangagoengna ka abdina, jen Rd. Hadji Noch teh djelema lempeng, djelema tjepel bener, djelema anoe satia ka noe djadi doenoengan; djelema ahli toetoeloeng, djelema tara resep kana patjektjokan, malah lamoen anoe sok patoempang tjarita djeung andjeunna, moal ngaranapan ngereungeu andjeunna ngomongkeun batoer.

Pendekna mah tina djihat kalakoeanana, moal aja noe sanggoep neangan pibatoereunana di Tjiandjoer.

Kari ajeuna njoektjroek tina nasabna, saha, oerang mana Rd. Hdj. Noch teh?

Rd. Hdj. Noch pitoein bibit boeit beuti pamelaran Tjiandjoer, poetrana Rd. Hdj. Soelaeman Hoofdpanghoeloe marhoem Tjiandjoer, anoe kakongaskeun hade, moerah tangan djeung ahli ibadah. Ari iboena Rd. Hdj. Noch teh Nji Rd. Soehara poetoena Kdj. Boepati Prawiradiredja, anoe katelah Dalem Kaoem tea. Ka Kdj. Dalem Tjiandjoer R. A. A. A. Soeria Nata Atmadja anoe ajeuna wargi tjaket keneh.

Demi istrina Rd. Hdj. Noch Njai Rd. Halimah, poetrana Rd. Tisnadjoemena patih Tjiandjoer baheula, poetoena Kdj. Dalem Prawiradiredja, Dalem Kaoem tea. Djadi ngarangkepna teh ka bibi ti sabrajna.

Koe kaajaan tjoektjroekan R. H. Noch Adjoen Hoofdpanghoeloe teh, lain bae njoemponan kana traditie djeung sjarat² anoe dilarapkeun ajeuna, tapi anoe pangpangna mah pangarep-ngarepna rahajat Tjiandjoer, kahajangna poeblik Tjiandjoer, soepaja Adjoen Hoofdpanghoeloe bisa tereh-tereh diangkat kana hoofdpanghoeloe.

Sok tada temen ninggang kana kaadilanana, djeung njoegemakeunana ka noe djadi rahajat, lamoen seug noe kagoengan wadjib ngangkat Rd. Hdj. Noch kana hoofdpanghoeloe di regentschap Tjiandjoer.

Moedah-moedahan kaoentoen tipoeng! Amin!

## Iseng-iseng kinanti.

1e. Moen oerang resep ngalamoen,
sanaos keur ngoetjap amin, kedah paoer
djadi toeman, toeang angger nganggo
samin, landongna soepados aman, sing
sering ngaos „AL-MOE'MIN".

2e. „AL-MOE'MIN" landong ngalamoen, AL-MOE'MIN" ngadjakan amin,
„AL-MOE'MIN" ngilangkeun toeman,
„AL-MOE'MIN" mohokeun samin, „AL-MOE'MIN" djalanna aman, „AL-MOE'-MIN" boeahna Moe'min.

Anoe parantos njaksi kana ieu pihatoer, tangtos ngaheueuhkeun sareng mitjintana. Moeng ka noe teu atjan njaksi, moegi kagoengan galih panasaran, sing doegi ka ngaraos tjinta. Boeahna tjinta: 1e. Setia kana waragadna. 2e. Ngatoerna, soepados madjeng koe djalan anoe sae. Koe kersa kieu Insja Alloh kalebet njoemponan kana dawoehan Kdj. Rosoel s. a. w. anoe kieu oengelna:

من دل على خير فله أجر فاعله

Moegi manfa'at Doenja Acherat. Amin.

Wassalam.



## LELESON.

Koe: Atm.

I

SINOM.

1. Moen oerang ngoengkaban kitab, anoe galib diaradji, koe sadaja oerang Islam, sering koe oerang kaadji, toelis noe opat roepi, hidji „sareat" diseboet, kadoeana „tarekat", katiloe „hakekat" batin, noe kaopat sok disarebat „maripat".

2. „Sareat" eta parentah, ilmoe² noe maranti, ibadah hal oeboediah, amal² bangsa lahir, „tarekat" mah teu sami, tjek wartos noe ahli ilmoe, njeta prakna ibadah, metakeun amal noe lahir, disartaan koe „t e r a n g" ilmoe-ilmoena.

3. Tjan ngambah djalan „tarekat", moen ibadahna noe lahir, teu terang sareng ilmoena, gaplah istoening moebadir, „hakekat" benten deui, eta mah koempoelan ilmoe, ( noe ) woengkoel ngatoer djeroan, noe disebat ilmoe batin, malihara atina djalma noe Islam.

4. Moenggoehing toetoeranana, nja eta ilmoe „tauhid", atawana „oesoel" tea, eta asoep kana batin, Moeslimin diperedih, koedoe terang eta ilmoe, reh moendel paedahna, ngaraksa ibadah lahir, malar hasil ibadahna djadi „boeah".

5. Ari hartina „maripat", tjarek sapalihna djalmi, „ilmoe" pihartoseunana, geuning oerang ge sok ngoeping, poedji ti djalmi², moenggoeh ka noe djadi goeroe,*) eta mah geus „maripat", hartosna djalmi noe alim, geus oeninga kabeh ilmoe katohidan.

6. Boh ibadah noe njareat, nja eta ibadah lahir, atawa bangsa hakekat, njatana ibadah batin, ilmoena geus katjangking, diwengkoe djadi sagoeloeng, noe dohir lahirna hak, anoe hak batinna lahir, anoe kitoe sampoerna lahir batinna.

(Wallohoea'')

*) Goeroe bagbage




Bangkit, koeboer, mahsar, hisab, djalan sirot, seksa norka dan kasenangan sorga ja-itoe nanti di hari kamoedian (يوم القيامة) kenapakah waktoe djoendjoengan kita mi-rad melihat orang diseksa di norka dan kasenangan orang di sorga dan sebagainja, apakah orang itoe tiada mendjalanken atau merasai jang terseboet, sebagimana perdjandjian nanti hari kamoedian?, harep soepaja diterangken, moedah-moedahan mendjadi menfaatnja, lain tiada, dan dari hal tanah wakaf harep soepaja lekas diterangken, kerna soedah didiriken mesdjid, soepaja loeas orang jang ber-ibadah di itoe mesdjid, dan saja jang menerimanja dan oeroes itoe hal mesdjid.

Salam ta'dim saja,
Abn. 2444.

DJAWAB:

Bangkit, koeboer, mahsar, hisab, djalan sirot, seksa noraka enz. itoe betoel sekarang beloem kedjadian, sebagaimana jang telah ditetepkan didalam programma Toehan Azza wa Djalla kemoedian dari hari Qijamat.

Akan tetapi semoea perkara itoe telah ditetapkan ontwerpnja dan misalnja pada ilmoe Allah dan telah ditoelis di Loh Mahfoed.

وَكُلَّ أَحْصَيْنَاهُ فِي إِمَامٍ مُبِينٍ

I Boekankah Rosoeloelloh pada ketika itoe pergi ke 'alam Malakoet, ke 'alam Misal, melaloeï toedjoeh petala langit dan beberapa hidjaboer Rohman?

Orang jang pergi ke Hollywood, ke pabrik tempat memboeat film, nistjaja mengetahoeïnja beberapa film jang beloem dimainkan dimana-mana negeri.

Demikianlah oepama penglihatan Rosoel pada ketika itoe, meski peroempamaan ini tiada sesoeai betoel sekalipoen.

Tentang tanah wakaf boeat mesdjid, telah diterangkan dalam djawaban jang terdahoeloe.

Ma'loemlah Toean, staf pendjawab haroes mentertibkan semoea pertanjaan jang bersoesoen-soesoen, jang semoeanja minta didahoeloekan dan dipertjepat.

Oleh karena A.M. hanja menjediakan kolom 3-4 sahadja oentoek pertanjaan dan djawaban, djadi permintaan Toean² itoe seroepa diperlambat oleh Directie, pada hal tidak sekali-sekali, sebab berboeat 'adil dan tertib djoea. Hal itoe mohon dima'af sekali lagi.

Tentang banjaknja pertanjaan jang bersoesoen-soesoen itoe, oentoek Directie tidak mengetjewakan bahkan boekan boeatan membesarkan hatinja, sebab itoelah tanda A. M. diperhatikan oleh Abonnenja.

Maaflah,
M. a.

PATAROSAN:

Naon hartina hadis:

إِنَّ الرُّقَى وَالتَّمَائِمَ وَالتِّوَلَةَ شِرْكٌ

DJAWAB.

Eta hadis sok disaroendaan:

Saenja-enjana djampe², toembal², pelet-pelet teh sirik.

Djadi sigana saha-saha noe sok djoempa-djampe atawa menta didjampe, menta toembal make djimat, palat-pelet eta djadi moesrik, kaloear tina agama Islam, nilik hadis eta mah. Wo, wo, wo!

Ke heulaanan. Teu sadajana kitoe.

Noe matak sirik teh, noe boga i'tikod jen eta anoe 3 perkara, koe watekna djeung koe djinisna matak kitoe matak kieu, teu ngangkeuhkeun: Kabeh dadamelan Alloh, teu aja noe ngamangpaatkeun, ngamadorotkeun lian Alloh, hate koemandel ka djampe, ka djimat; poho ka Alloh, tjangtjaja ka Alloh. Eta noe matak sirik, matak moesrik teh. Ari teu kitoe mah, aja deui kateranganana. Geura kieu:

Kaoengel dina hadis Boechorie كتاب الطب Kangdjeng Nabi koe andjeun hidji mangsa ngadoeaan noe gering:

بِسْمِ اللهِ تُرْبَةُ أَرْضِنَا بِرِيقَةِ بَعْضِنَا يُشْفَى سَقِيمُنَا بِإِذْنِ رَبِّنَا

Dipaham koe oelama: Djampe anoe goreng teh anoe goreng, teu poegoeh² atjan ketjapna oge, make njambat ka noe lain-lain. Eta haram.

Toembal djimat ge nja kitoe, noe haram teh oepama meungkeut leungeun (digeulang) koe loeloeb tjenah matak moal kasarad ka Goenoeng Gede atawa saoepamana. Ari tabarroek koe mawa asma-asma Alloh, koe ajat Qoerän mah taja halanganana.

Ari ketjap pelet mah, nja kitoe teu aja aloesna. Pelet teh noe sok dipetakeun koe awewe soepaja salakina asih leuwih ti misti.

Malah tepi ka aja noe nginoeman koe tjikiih, bedjana, tangtoe bae haram.

Moen hajang dipikanjaah, koedoe njieun pikanjaaheun

مَنْ لَا يَرْحَمْ لَا يُرْحَمْ إِرْحَمْ تُرْحَمْ

M. a.

PATAROSAN.

Koemaha djalanna lamoen oerang hajang ngakoerkeun tanggal boelan Arab djeung boelan Walanda.

Oepamana: ari tanggal 1 boelan Sawal 1357, ninggang tanggal sabaraha boelan Walanda, taoen sabaraha deuih?

DJAWAB.

Eta henteu hese, asal kersa ngitoeng nikel djeung ngabagi bae sareng teu lali kana patokan-patokan ieu:

I. 1 taoen Walanda teh $365^{1}/_{4}$ poë kirang $^{1}/_{400}$ poë.

II. 1 Moeharam taoen 1 eta teh ninggang tanggal 16 Juli 622 (atoeran heubeul) nja eta poë Djoemaah (madhab Sapei).

Eta teh geus kaliwat 227016 poë, tina awal taoen Walanda.

Taoen Arab 1357, tanggal 1 Sawal geus ngaliwat 1356 $\times$ $354^{11}/_{30}$ poë + 9 $\times$ $29^{1}/_{2}$ poë = 480 787 poë
ditambah 227 016 poë
Djoemlah 707 803 poë

Djadi dina boelan Walanda mah tg. 1 Sawal 1357 teh, moen diitoeng ti 1 Januari taoen 1 geus aja 707 803 poë.

Soepados gampang oerang bagi $365^{1}/_{4}$ poë bae. Kekenginganana

1937 taoen 313 poë.

Eta beubeunangan saeutik teuing, sabab saenjana mah $365^{399}/_{400}$ pangbagina teh.

Koe margi eta, tambah 15 poë, sabingbilangan taoen abad anoe teu tjiples koe 400, djadi = 1937 taoen 328 poë.

Djadi tanggal 1 Sawal 1357 teh ninggang taoen 1938 langkoeng 328 poë atanapi 24 November 1938 (poë Kemis), sabab ti 1 Januari t/m October aja 304 poë. 328 — 304 = 24 poë.

Wallohoe a'lam,
M. a.

## DINOEL-ISLAM

AGAMA SOETJI.

**Dengan hormat saja ma'loemkan,**
**Igama Islam jang dibitjarakan,**
**Nabi Moehammad rasoel pilihan,**
**OEntoek memimpin oemat sekalian.**

**Laloe diwahjoekan Allah kepadaNja,**
**Ijalah Al-qoer-an mendjadi boektinja,**
**Semoea wet berada didalamnja,**
**Laloe Nabi terangkan maksoednja.**

**Akan satengah kewadjiban kita,**
**Menoentoet elmoe Nabi bersabda,**
**Agar selamat mendapat sjoerga,**
**Goena di Acherat, Doenjapoen ada.**

**Al-Moe'min saja perkenalkan,**
**Madjallah Islam jang menerangkan,**
**Akan segala elmoe jang kebadjikan,**
**Seroean saja, lekaslah berlangganan.**

**OEntoek isinja itoe Madjallah,**
**Teroetama elmoe Tauhidlah,**
**Jaitoe soepaja Toean ma'rifah,**
**Insja Allah Toean dapatlah.**

**Oleh Ibnoe Roeslan diterangkan,**
**Lebih dahoeloe jang diwadjibkan,**
**Elmoe ma'rifah kepada Toehan,**
**Hendaklah sigrah Toean peladjarkan.**

**Selain dari pada elmoe itoe,**
**Jaitoe Fiqih ada disitoe,**
**Agar Toean mendapat tahoe,**
**Roekoen, sjarath dan djoega fardhoe.**

**Oelama ternama jang mengatoernja,**
**Nas dan hadits diterangkannja,**
**Itoelah asal pengambilannja,**
**Elmoe Tasawwoef disadjikannja.**

**Bahagian pers djoega disediakan,**
**Akan meloeaskan pengetahoean,**
**Lihatlah Aboeja jang digambarkan,**
**Akan pidatonja selaloe menggembirakan.**

**Rentjana ini saja soedahi,**
**Akan Toean, harap memaäfi,**
**DJika terdapat kesalahan rentjana ini,**
**Amien ja Allohoe ja Robbi.**



BAGDJA DJEUNG TJILAKA.

II

عن عبد الله بن عمر قال: أخذ رسول الله صلى الله عليه وسلم بمنكبي وقال: كن في الدنيا كأنك غريب أو عابر سبيل

رواه البخارى

Pisoendaeunana: Saoer Sd. Abdullah bin Oemar: Rosoeloelloh njepeng kana taktak pribados bari nimbalan kieu: „Andjeun aja di doenja teh koedoe tjara noe n g o e m b a r a atawa tjara noe n j a b a.

Diriwajatkeun koe Boechori.

Saoer Imam Annawawi (النووى):

معنى هذا الحديث: لا تركن الى الدنيا ولا تتخذها وطنا ولا تحدث نفسك بالبقاء فيها ولا تتعلق منها بما لا يتعلق به الغريب في غير وطنه

Ari pihartieunana ieu hadis teh kieu: Oelah oemandel kana doenja, oelah didjieun lemah tjai, oelah dipastikeun ka diri maneh jen bakal langgeng di dinja; djeung oelah kairoet koe doenja. Geuning noe ngoembara oge tara kairoet koe pangoembaraanana.

Tjindek maksadna mah, Moe'min hiroep di ieu alam teh sagala roepana kedah dipentjrongkeun ka acheratna, sapertos anoe njaba ngadago kareta di wachtkamer. Sanaos sakoemaha lilana kareta api mo' boeroeng datang, atanapi noe ngoembara tea, sanaos resep, betah di pangoembaraan, nanging dina hidji waktos mah kedah balik ka bali geusan ngadjadina.

Soepados langkoeng nantjeb, ieu pribados njoendakeun dongeng, noe didongengkeun dina radio di Mesir doepi dongengna sanaos henteu model, moeng ngandoeng siloka.

Kieu eta dongeng teh:

Aja hidji djalma loenta ti nagarana rek njiar kipajah. Barang parantos sawatara poë di djalanna, nepi ka tepis wiring hidji nagri. Gok amprok djeung abroelan djalma², hoeroeng-herang gararinding istri pameget.

Ieu abroelan teh djol oendjoekan bae ka noe njaba teh: „Mangga gamparan, geura angkat ka n a g a r a, abdi sadaja r a t o e a n, geura lenggah di karaton."

Enggalna tjarios, teras djadi radja di nagri eta. Saparantos aja boelanna, dina hidji poë radja njabda ka kapertjantenanana: „He Polan! Naha kami teh, djadi radja di dieu bakal saendeng-endeng?"

Walonna: „Moal saendeng-endeng, malah moeng s a t a o e n, engke dimana parantos djangkep sataoen, gamparan bakal dibelenggoe, teras ditoenggangkeun kana parahoe, dialihkeun ka hidji poelo kosong noe teu aja djoekoet² atjan. Kitoe galibna noe djadi radja di dieu, diboeang ka eta poelo satoetoep oemoer."

Sanggeus ngadangoe kitoe kdj. radja gasik ngoempoelkeun ahli adegan baas², toekang tembok, ahli landbouw oge teu katinggaleun, teras andjeunna paparentah, soepaja ngadegkeun gedong anoe aheng, sareng melak tatangkalan tina roepi² kembang djeung boeboeahan di eta poelo kosong tea, di pangboeangan satoetoep oemoer, pitempateun moekim andjeunna.

Sanggeus djangkep sataoen, radja teh dibelenggoe, ditalian diasoepkeun kana parahoe, dibaroseh dibawa ka poelo tea, sarta ti sisi basisir dialoengkeun ka darat, teu karana dioedaran talina heula.

Sanadjan kitoe henteu matak bingoeng, da di tengahing poelo tea geus aja gedong ngadjengleng diriceng koe poepoehoenan, dihapit koe beubeutian, boeboeahan, kekembangan paragpag, bloes lebet ka gedong djasa keur djadi radja di nagara, toemaninah sagala aja, „tiis tjeuli herang panon."

Ieu tjarios, sanes ibarat loemajan, ngaibaratkeun djalma hiroep di ieu alam. Leumpangna si djalma tadi rek njiar kipajah tea, misal keur dikandoeng koe iboe. Noe marapag ti tepis wiring, misal koelawarga noe noenggoe kalajan boengah waktos diowokeun. Nagara misalna doenja. Djadi radja sataoen ibarat adjal, ti mimiti lahir nepi ka maot. Kapertjantenan, misalna goeroe (noe ngabedjaan). Dibanda, ditalian, ibarat dina geus djadi mait geuning diboengkoes sarta ditalian. Parahoe misal pasaran. Basisir misal koeboeran. Poelo misal acherat. Demi gedong enz. noe aja di eta poelo, misal boeahna amal² djalma (noe hade) di doenja. Djadi radja misalna djalma hiroep imah² reudjeung anak rabi.

Moedah-moedahan oerang sadajana loejoe noeroet kana pitoedoeh timbalan Alloh noe kieu:

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n  s a e" kanggo kadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

---

وَابْتَغِ فِيمَا آتَاكَ اللهُ الدَّارَ الآخِرَةَ وَلَا

تَنْسَ نَصِيبَكَ مِنَ الدُّنْيَا (القرآن)

„Toedjoe koe maneh tempat acherat koe barang noe koe Alloh diparinkeun ka maneh, djeung oelah poho hantjengan maneh tina kadoenjaan."

Wassalam,

D. Dj.

## PITJONTOËUN.

Nilik kana padamelan golongan handap anoe di loear, poehara repotna dina waktoe. Sanes bae ngalereskeun bawahanana, oge meh saban poë indit isoek datang sore ngaronda kawadjibanana. Tapi sanadjan kitoe, lamoen ngabandoengan, sok aja bae anoe maksakeun andjeun tina lowongna pikeun ngalampahkeun amal ma'roef, sampeur-sampeureun djaga. Boektina oepami ditjoektjroek, saha noe ngiring ngatoer sareng prakna ngalereskeun Masdjid Kaoem Tjirandjang, sarta ngiring oedoelan artos tina kantongna?

Saha noe ngoeroes Sakola Agama, sanadjan ngan saperloena, parantos ngadeg ± 5 taoenna?

Moal saha deui, kadjaba ti djoeragan Mantri Irrigatie Tjirandjang.

Moega² bae noe sakitoe parantos kersa ngebon kasaean teh, masing kapendak „boeahna" di doenja rawoeh acheratna; amin!

Panembrong.

## Pangaweroeh-Paoesahaan.

(Samboengan A. M. no. 17).

Sadajana tangtos teu aja noe bireuk, wireh bapa tani teh sok sering pisan kakoerangan balandja. Kitoe teh, katjida kasoertina koe tangkoelak², sarta tangkoelak² teh kalawan senang ati marere voorschot ka noe baroga kebon kalapa. Sanadjan bapa tani noe teu pati boetoeh oge koe doeit, tapi lantaran babari meunangna voorschot, nja sok naramboet bae karereaanana mah.

Koe djalaran katalian koe voorschot tea, atoeh bapa tani teh kapaksa koedoe ngadjoeal kalapana ka tangkoelak noe mere voorschot tea, kalawan harga noe saloejoe sareng kapalajna tangkoelak tea bae. Koe djalan kitoe tangkoelak² teh baris meunang kalapa kalawan pasti sareng teu kalawan koedoe hese tjape gidig ka lemboer-lemboer pikeun milari kalapa deui. Nja kitoe deui si tangkoelak teh bisa kalawan pasti ngadjoeal kalapa ka toekang njarieun minjak atawa kopra.

Eta voorschot² teh maksoedna pikeun „m e u n g k e u t" ka djalma-djalma noe baroga kebon kalapa. Koe sabab eta tangkoelak² teh naragihna voorschot teh teu kesit. Soekoer ge teu tereh loenas.

Karereaanana djalma-djalma noe baroga kebon kalapa teh teu barisaeun ngaleupaskeun dirina tina genggeman noe maparin voorschot tea.

Koe sabab kitoe . . . . . . tjiiik atoeh noe baroga kebon kalapa teh geura alihtiar kalawan ngaradegkeun perkoempoelan-perkoempoelan noe bisa norobos dina eta kasoesahan. Ihtiar saroepa kitoe teh geus rea noe ngadjaralankeun di Banten mah, kalawan pingpinan Dienst der Schuldbevrijding ti Dept. van Econ. Zaken. Di Banten mah geus ngadeg sababaraha koperasi kalapa. Koe pertoeloengan eta koperasi-koperasi geus rea djalma-djalma noe baroga kebon kalapa pada lalesot tina genggeman tangkoelak² kalapa djeung soedagar² kopra.

Kalawan pertoeloenganana Dienst der Schulbevrijding tea sadajana voorschot² noe baroga kebon teh ditareboesan (dibajar loenas). Saparantos kitoe soegri noe voorschotna geus diteboes, koedoe araboes djadi anggota koperasi tea, sarta ngadjoealna kalapa kalawan perantaraan koperasi bae. Demi tangkal kalapa-kalapana dianggap saperti digadekeun sarta di djero sawatara waktoe djadi kabogaan koe koperasi. Ladang tina ngadjoeal kalapana teu dipasrahkeun kabeh ka noe baroga kebon, tapi sabagian ditahan (dipotong) koe koperasi, pikeun noengtoet njitjil voorschotna djeung hoetangna ka Dienst der Schuldbevrijding tea. Ti eta koperasi misalna deui lid-lidna bisa namboet artos keur kaperloean ngebon, sareng di sababaraha koperasi ngabarogaan tempat njieun kopra.

Baris aja samboenganana deui

Salamna poen

T o h i r S. a.




Poegoeh weeee . . . . . Aboeja teh, ari kahajang mah sok tjara noe heueuh djeung tjara noe reugeudjeug. Ngan bae — sok loba ari n g a n n a mah — kahajangna . . . . . tjara biasa tea bae, tara tandjrih, tara adjeg, tapi alihan. Oepama kabeneran keur ngarioeng djeung para djoeragan oestad anoe maroerangkalih keneh, Aboeja mah sok mata simeuteun bae, ngadengekeun anoe t o e j j a b, t o j j i b, s o e h a h, s o h e h, asa di djabal Goebes, lamoen Aboeja geus ka tanah Soetji mah. Dimana pasamoan geus boebaran, kondeal . . . . . tjara lele beunang ngoebek, Aboeja hajang pinter basa Arobi. Deker . . . . . Aboeja diadjar nalar ngerab, ngadeloek ngapalkeun a n a, a n t a, a n t o e m. Sapoë digoelang-gaper nepi ka letjet. Dimana ditanja koe ninina, masing ditanja naon oge, didjawab koe „ana" djeung „anta" bae, da eta noe keur dipikabogoh. Nepi ka Aboeja teh dibales koe si nini.

Aboeja teh menta tjilekoh ka ninina, lantaran hanaang balas n g a a n a djeung n g a a n t a, ari djawabna teh: „Euweuh kopina, ngan a n a djeung a n t a, toeh! geus nambroe didjoeroe, da teu beunang disanggraj."

Tjek Aboeja dina djero hate: „Nja djempol si nini teh, soerti; nitah oesaha ka Aboeja."

Dimana Aboeja kabeneran adep-adepan djeung adjengan anoe kasedepna ngaos, ngadadar ajat, metik hadits, ana datang teh ka pabrik, ngioet bae, noeroetan lagoe adjengan, da oenina mah teu apal, bari teu njaho. Djig mah mawa kitab, henteu . . . . . , paling tegep, ngan oekoer semet dikekelek.

Ajeuna bae . . . . . ajeuna, sanggeus aja badoewi leupas tea, sabeurang sapeuting Aboeja teh tjara noe kasandingan bae, hararang-hariring; tapi, tjek si nini, teu poegoeh madhabna, lain tjara badoewi, tapi tjara toeraes madjarkeun teh.

Tapi, koe lantaran nijat Aboeja hade tea, kaedanan koe goegoeritan anoe choër keur doenja djeung aherat, bet henteu nogentjang sihoreng teh. Poë ieu intjoe Aboeja teh geus datang deui ka pabrik, mawa d a n g d i n g a n  o n t a, ngan moal waka dipedar ajeuna, sabab Aboeja atjan seubeuh; engke bae nomer hareup.

Badoewi teh sanggeus ngawih djeung ngahariring, lemek ka Aboeja: „'mBoej, doemadak saking doemadak, a n a teh bet inget bae ka Aboej, mani peureum kadeuleu beunta karasa, noe matak ajeuna datang deui."

Diwalon koe Aboeja make dalil pabrik, tjek Aboeja:

„Batoe toeroen keusik naek,
karembong modang kadieukeun,
Eloe poeroen, 'mBoej daek,
hajoe oerang laksanakeun."

Ti dinja teh, atoeh Aboeja teh „goepek" bae djeung haleuang onta.

Tjatjakan lamoen Aboeja henteu ngalaman kaedanan koe a n a, meureun moal ladjoe diadjak njarita koe badoewi teh. Sihoreng kadaek teh tara moebadirmoebadir teuing. Komo moen sagala getol dina milampah kahadean, meureun boeahna teh meuhpeuj, alaeun Aboeja djeung nini. Orokaja ..... kasawat tjoeraling hese pisan dikoembahna.

Lamoen Aboeja mindeng loenta ti pabrik, goek-gok djeung itoe djeung itoe, ninggang ka noe sakieu tjareramanana, meureun kabawana tjaah teh beuki angkleung-angkleungan bae, teu poegoeh arahna djeung lebahna, da koemaha goeletna tea.

## Amal Ma'roef Tea.

Ka para djoeragan anoe sami pada ngersakeun kana amal ma'roef, anoe parantos ngintoen 5 adres (atanapi langkoeng), teras sadajana djanten langganan, disoehoenkeun soepaos enggal² waragadna dikintoenkeun, engke tangtos enggal dikintoen kitabna gratis (hadiah).

Ka para djoeragan anoe parantos ngintoenkeun langganan anjar disarengan sareng artosna, moeng kirang tina 5 langganan, disoehoenkeun moegi enggal² ngintoenkeun deui, doegi ka djedjegna 5 langganan, engke tangtos enggal dikintoen kitabna gratis (hadiah).

Adm.

# Bahaja perang rada ngoerangan.

Ngoerangan soteh lamoen nilik telegram-telegram dina minggoe noe kaliwat. Koe lantaran teu katjaritakeun aja kadjadian noe matak ngageumpeurkeun. Tapi ari patjektjokan antara Djerman djeung Polen mah tatjan beres.

Dina eta oeroesan katjiri jen Polen beuki gede hate bae, boektina dina biantarana loeloegoe (minister) loear nagara Polen, nja eta Jozef Beck, basana ngandoeng maksoed jen teu gimir koe Djerman. Andjeunna nerangkeun jen ditjaboetna perdjangdjian „Polen-Djerman 1934" teu sah, koe lantaran politiek Polen mah salawasna saloejoe djeung eta perdjangdjian. Demi tina perkara kota Danzig — saoer Beck — taja petana Polen rek ngidinan dipasrahkeun deui ka Djerman, sabab kapentingan Polen di eta kota katjida gedena. Tapi ari panto pikeun babadamian mah koe Jozef Beck teh teu ditoetoep.

Geus teu kaget deui lamoen eta biantara loeloegoe loear nagara teh dikritik noe lain loemajan koe pihak Djerman, tapi sabalikna koe gegeden Inggris dj. Prantjis mah dipoedji naker.

Di dieu perloe ditjaritakeun tangtoenganana nagara Benito Mussolini, Italie. Ti sabarang aja patjektjokan antara Polen djeung Djerman, Italie mah teu miloe ka ditoe ka dieu, tjitjing di tengah². Poë-poë ajeuna oge tangtoenganana teh kitoe keneh, malah loba bedja noe noedoehkeun jen Mussolini mere pamandangan ka Beck djeung Hitler soepaja ngajakeun babadamian, sarta andjeunna (Mussolini) daek miloe ngarapihkeun.

Ari keur Adolf Hitler mah oeroesan kota Danzig teh perkara pangaroeh (prestige), lantaran diktator mah perloe gede komarana, boh di djero nagara at. di loear. Noe matak Djerman teh ajeuna keur neangan taktik anjar soepaja bisa ngalaksanakeun tjita-tjitana.

Lamoen noeroetkeun telegram mah Djerman teh hajang ngepoeng Polen, make djalan njieunan perdjangdjian „teu meunang sili roeroeg" djeung nagara² sakoerilingeun Polen.

Polen ngarasa kaantjam, noe matak gentak njieun babadamian djeung nagara Litauen sakalereunana. Kadjaba ti eta Polen narekahan deuih soepaja nagara Hongarie, tapel wates di beulah kidoel, teu dipangaroehan koe Djerman.

Dina sadjeroning aja patjektjokan antara Polen djeung Djerman, noe keur alihtiar njieun „Benteng Demokrasi" masih rame. Babadamian antara Inggris dj. Roeslan nepi ka ajeuna tatjan katjiri keneh bae boektina, ari saug loeloegoe loear nagara Roeslan, Maxim Litwinof ditjaboet tina kapangkatanana koe Jozef Stalin, diktator kominis. Atoeh poegoeh bae eta kadjadian teh ngagoedjroedkeun Eropa. Noe djadi pertanjaan ajeuna naon sababna loeloegoe oeroesan loear nagara Roeslan make dikaloearkeun? Soerat² kabar pada naregoeh sabab-sababna. Ari djigana mah koe lantaran babadamian Inggris djeung Roeslan tatjan aja boeahna bae. Koe ajana eta ontjlahan katjida pamarentah Inggris reuwasna paoer babadamianana djadi moebah, tapi koe gegeden² kominis Inggris dibere njaho jen Roeslan moal ngarobah politiekna.

Demi babadamian antara Inggris djeung Toerki mah ajeuna lamoen noeroetkeun bedja-bedja geus aja boeahna, ngan naon-naonna bala rea tatjan dibere njaho.

Djerman djeung Italie oge teu tjitjingeun, tapi tarekah soepaja njegah „Benteng" boektina gegeden-gegeden Nazi arindit ka Italie pikeun babadamian. Diajakeunana babadamian di kota Milaan sarta boeahna teh aja perdjangdjian kabalatantaraan (militer) djeung politiek antara Italie djeung Djerman. Koe aja eta perdjangdjian teh „As Rome-Berlijn" beuki raket bae dina ngadjalankeun tjitatjitana.

Ieu perdjangdjian koe soerat-soerat kabar fascis katjida dipoedjina sarta dina pamandangan - pamandanganana didjentrekeun, jen Rome-Berlijn beuki tegoeh bae. Reaksi di Inggris kana eta perdjangdjian teu pati sakoemaha hebatna, ngan diterangkeun jen Djerman djeung Italie hajang narembongkeun karaketanana.

Sanadjan waktoe ajeuna bahaja perang rada ngoerangan, tapi tatjan poegoeh ari ka hareup mah, naha bakal toeloej tengtrem atawa bakal datang deui pagoedjroedan.

Koe lantaran loba keneh oeroesan noe tatjan beres pisan, ajana pagoedjroedan taja petana bisa leungit pisan. Noe matak ajeuna loeloegoe kaom Katolik miloe tjampoer kana politiek, narekahan soepaja aja karapihan antara nagara-nagara di doenja, babakoena pisan antara Polen djeung Djerman.

MORAWI.




## Gara-gara Qodian.

Koe lantaran toedjoean Ahmadijah Qodian mah matak ngaroeksak kana iman Islam noe haq, teu heran lamoen eta koempoelan ngajakeun gempoengan sok aja ririboetan. Pikeun ngadjaga kaamanan biasana dina oenggal koempoelan Ahmadijah Qodian sok leuwih loba poelisi ti manan sasari, nja kitoe deui waktoe Ahmadijah Qodian tjabang Djakatra ngajakeun koempoelan di Gang Kanari poë Ahad mangkoekna tjek „Java Bode" tanggal 8 Mei '39.

Di hareupeun tempat pakoempoelan diajaan hidji bor noe ditoelisan: „Dilarang bawa sendjata". Ari di sakoerilingna poelisi rapang pikeun ngadjaga kaamanan.

Noe djadi kokolotna eta gempoengan harita djrg. Markas, salasahidji kekentong Qodian. Mimitina andjeunna nerangkeun toedjoeanana A. Qodian, toeloej njela taladjak perkoempoelan² Islam noe anti Qodian, tapi — saoer andjeunna — tarekah moesoeh Qodian teh moal aja hasilna, koe lantaran A. Qodian mah toedjoeanana ngaleungitkeun pangadjaran-pangadjaran noe ngatjo dina Islam.(? M).

Sanggeus ieu kekentong tamat njariosna, toeloej ditema koe Rahmat Ali toekang njebarkeun Ahmadijah Qodian di Indonesia. Ieu kekentong njariosna ± doea djam.

Noe didadarkeun teh, pasal agemanna bae kalawan pandjang lebar, disambaraan koe njela taladjakna noe lain Qodian. Biantarana teh pada narempasan bae koe hadirin. Atoeh kokolot koempoelan ketok deui - ketok deui ngaragragkeun paloena, tapi teu djadi oebar, kalahka ngaharadjakeun beuki retjok. Keur riboet² kitoe, sirilik aja doea atawa tiloe djelema bari ambek ka hareup menta soepaja dibere tempo pikeun njarita. Koe lantaran teu diidinan, hadirin beuki ngagoeroeh, riboet tjotjorowokan: „Soeroeh berenti! ngatjo!" „Pembohong besar!" „Toetoep moeloet sadja, tjoekoep," dj. sabangsana. (Satjeplesna dina J.B., M.).

Teu koengsi lila ti harita toeloej narangtoeng djelema-djelema teh rek kana podioem, tapi teu djoeng, lantaran diantjam koe poelisi. Kokolot pagempoengan ngagoenakeun deui paloena bari njarita: „Lamoen oemat Rosoeloelloh teu bisa nahan napsoe; lamoen Islam ngahoetjoehkeun soepaja oematna njieun taladjak tjara sato, sidik agemanana teh lain noe haq, tapi ngatjo." Ti dinja toeloej aja paoeseu sapoeloeh menit.

Saenggeus koempoelan diboeka deui, djrg. Moehammad Sapei-ie ti Pendidikan Islam nangtang ngadebat Rahmat Ali. Ger deui tjektjok. Ti dinja diajaan deui paoeseu.

Dina diboekana deui koempoelan, kokolotna ngabewarakeun jen meunang nga-songkeun pertanjaan, tapi teu meunang debat. Noe ngadarangoe teu meunang tjotjorowokan, soeat-soeit at kekeprok.

Ti dinja toeloej djrg. H. Tamim ti „Persis" Bogor naek mimbar. Kakarek oge nanja hidji pertanjaan, geus ger poeblik eak-eakan kekeprok. Kokolot teu ditolih masing gegedor kana medja oge, iihhh ngabagong torek bae. Bakating koe keuheul ditoetoep bae gempoengan teh koe kokolot, tapi lain beuki ngoerangan tjektjok, kalahka beuki ngahoedang napsoena djelema.

Geusan ngadjaga kariboetan noe matak bahla, poelisi njieun tindakan keras. Kokolot pagempoengan menta toeloeng ka komisaris poelisi bisi aja noe mahala. Alhamdoelillah eta gempoengan teu ditoengtoengan koe toempah darah.

(Morawi).

—o—

## Volksraad anjar.

Engke dina tanggal 15 Juni 39 Volksraad bakal ngamimitian deui babadamian. Noe ngabadamikeun eta bahroeteng teh Volksraad anjar.

Kamari ieu benoeman elid Volksraad keur taoen 1939-1943 geus dibewarakeun. Ti antara noe dibenoem deui nja eta: Kdj. R.A.A.A. Soeria Nata Atmadja boepati Tjiandjoer djeung djago Islam djrg. R. Wiwoho Poerbohadidjojo, noe loba pisan djasana dina ngabela oemat Islam Indonesia hoesoesna, sakoemna Moeslimin oemoemna.

Lamoen koe oerang dipapaj, bet pamenta roepa-roepa pakoempoelan atawa komita-komiteu teh taja noe dikaboelkeun. Geuning basa memeh aja benoeman mah mani rabeng tjara siraroe djadi mosi at. sabangsana teh ti oenggal djoeroe di Indonesia. Malahan kaom iboe Indonesia oge teu katinggaleun ngasong-ngasongkeun djagona sakomiteuna². Ngan handjakal kaom iboe Indonesia teu dibere tempat, padahal keur djaman ajeuna mah meudjeuhna bae dibere hidji korsi mah, da geus loba noe palinter tea. (Morawi).

—o—

## Djrg. A. J. Tjimangkok.

Redactie pohara bingahna nampi artikel Ba Tani teh. Namoeng saajeuna moal waka tiasa kamoeat, oepami teu atjan diwoewoeh koe panerangan r a - s i a h n a patanian, anoe oemoem teu atjan maphoem. Ieu, noe bakal ageng pisan mangpaatna kanggo para ahli A M. teh. Margi, tina perkawis njamboetna mah kapan sarerea oge parantos pada oeninga.

—o—

## Bedja R. R.

Noeroetkeun bedja, noe ngeusian lowongan kaelidan Regentschapsraad (R.R.) koe ngalihna djrg. Hamdan Soeria Soetisna tea ti kieskring district Tjiandjoer, noe kapilih nja eta djrg. B a s r i, djago ti Volksonderwijzers Bond (V. O. B.) noe geus mojan djeung negrak di kalangan V. O. tjabang Tjiandjoer.

Moega² ieu wawakil nembongkeun tandangna djeung djadjatenna, noeroetkeun sakoemaha kabiasaanana dina koempoelan².

A. M. ngahatoerkeun wiloedjeng ka djinisna djrg. Basri hoesoesna, oemoemna ka golongan V. O. djeung P. G. I. (Persatoean Goeroe Indonesia). (Morawi).

—o—

## Basa Arab djeung cultuur Islam di sakola² loehoer Tiongkok.

Dina Alfatah aja bedja ti sala-sahidji madjallah ti Tjoengking (hoofdstad Tiongkok saheulaanan) jen Minister onderwijs Tiongkok geus ngembarkeun kalawan officieel dina boelan Februari 1939, geus ditetepkeun ngadjar basa Arab dj. cultuur Islam di tiloe universiteit ti mimiti taoen paladjaran anoe bakal datang. Nja kitoe deui pikeun anoe ngadjarna geus ditetepkeun tiloe djelema meunang milih, oerang Tiongkok Moeslim anoe tolab elmoe di Mesir, nja eta Moehammad Makin (Ma Chien) anoe ditjadangkeun boeat ngawoeroek di Centrale universiteit di Tjoengking, Abdoerahman Na Djoen di Yunan universiteit di Koeging (hoofdstad provinsi Yunan), djeung Badroeddin Hai Wie Liang di Noord West Union universiteit di Chang Tjoeng di provinsi Shensi.

Ari Badroeddin Hai Wie Liang teh, hidji djadjaka pinoendjoel, geus meunang diploma doctorandus di Hindoestan (India) ti universiteit Islam taoen 1932, toeloej meunang diploma ka'aliman ti universiteit Al-Azhar taoen 1937. Boeah penana roepa² toelisan parenting koe basa Arab dina madjallah Alfatah, dj. geus ngarang kitab „Islam di Tiongkok" koe basa Hindoestan (Oerdoe), ditjitakna oge di Hindoestan. Aja deui karanganana kandel koe basa Arab njaritakeun perhoeboengan antara Tiongkok djeung Arab.

Ari Abdoerahman Na Djoen, meunang diploma ka'aliman ti Al-Azhar taoen 1936. Andjeunna geus njalin kana basa Tionghoa kitab „Addinoel-Islami" karangan Sjech Hasan Mansoer, djeung kitab „Islam djeung Civilizatie Arab" karangan Al-Oestadz Koerd Ali, djeung kitab „Tadjroel-Islam" karangan Al-Oestadz Ahmad Amin, djeung kitab „Hajat Moehammad" karangan dr. Moehamad Hoesein Haikal.

Ari Moehammad Makin (Ma Chien) insja-Alloh pimeunangeun paidin ngadjar ti sakola loehoer „Daroel-'Oeloem" di Cairo doea tiloe boelan deui. Ieu oge pohara gede djasana, toelisanana dina

madjallah² djeung soerat² kabar Arab parenting, djeung geus ngarang kitab tarich Islam di Tiongkok koe basa Arab, njalin boekoe „Goenem tjatoer" karangan Confocius (Kong Hoe Tjoe) kana basa Arab, njalin roepa-roepa kitab Arab noe parenting kana basa Tionghoa.

Moedah-moedahan ieu tiloe djago koe Goesti Noe Maha Soetji dipaparinan taufik kana nambahan njebarna Islam di Tiongkok djeung ngoeatan doedoeloeran dina Islam di sakoeliah djagat. Amin!

(A. b. N.)

—o—

## K. B. I. Tjiandjoer.

Ieu tjabang K. B. I. geus njieun djasa anoe loear biasa pisan pikeun roemah pertoeloengan Raksa-Mitra-Poetra, nepi ka koe ihtiarna bisa ngahadiahkeun f 5.—

Noe djadi pangoeroes eta roemah pertoeloengan nganoehoenkeun manggoenoeng-goenoeng kana djasana eta tjabang. Moedah-moedahan djadi toeladeun sadajana. Amin.

—o—

## Djampe ma'siat.

Sing saha noe ngersakeun njingkahan lakoening ma'siat, sarta koe tarekah noe parantos² teu hasil bae, redactie parantos mendakan pisan pidjampeeunana, teu karana ditapaan heula, teras mandjoer bae. Sadajana jasa ngagaleuh eta djampe ka administratie A. M; pangaosna beh ditoeeun ti laip, moeng 50 cent sareng 4 cent keur ongkosna.

Doekoenna eta djampe nja eta Oestadz Raden Abdoellah bin Noch, anoe geus mojan di oenggal tempat, boeah tanganna parantos kaaos koe sakoeliah Pasoendan.

Djampe noe ajeuna oge dibangoen hidji kitab, katelahna kitab „A l - A c h - l a k", diserat koe aksara Arab, basana basa Soenda anoe loenjoe, leuleus bari liat. Eusina warnaning dawoeh Nabi s. a. w, tina perkara tingkah lakoe, nja kitoe deui lalakon panganggo mantenna.

Ngaos ieu kitab teh, oepami koe noe tjengeng panteng palaj njingkahan kaawonan mah, pohara moedjarrobna; ari tamat, ari palaj djadi insan sae bae.

Mangga geura tjobian, da redactie oge parantos kenging sahidji.

—o—

## Perajaan mauloed Nabi.

Pada hari Selasa, ddo. 2 Mei 1939, di Sidoardjo diadakan „perajaan mauloed Nabi" jang amat hebat. Sekira poekoel 9 pagi, moerid-moerid dari Moehammadijahschool, Nahdoh, Taman-Siswa dan sekolahan lainnja diarak dari tempatnja berkoempoel kealoon-aloon. Padvinder-padvinder jang toeroet, jalah dari golongan Hizboel Wathan, Soerja Wirawan (Parindra), K.B.I., dsb.

Banjaknja orang jang datang menonton riboean. Laki, perempoean, toea, moeda, datang dialoon-aloon oentoek menjaksikan perlombaan². dari moerid², ja'ni: kastie, estafette, pentjak, mengadji, menjanji, menggambar, dsb.

Ramainja aloon-aloon Sidoardjo pada itoe waktoe adalah boekan main. Karena banjaknja penonton, maka iboe djari dari kaki kanannja penoelis terindjak oleh seorang penonton, jang kebetoelan memakai teroempah jang besar dan berat, sehingga sampai sekarang masih terasa sakit.

Chobarnja Kdj. Boepati Sidoardjo memberi pris djoega kepada mereka jang menang dalam perlombaan. Sajanglah, bahwa pada waktoe ada orang membatja Qoerän, soeara dari penonton menjeroepai pasar belaka, sehingga hampir ta' kedengaranlah soeara si pembatja.

Sekalipoen perajaan ini amat hebat, akan tetapi kita tida' melihat perhiasan jang beraneka warna dialoon-aloon. Tjoema kita lihat anak² membawa bendera² ketjil, jang hidjau warnanja dengan gambar bintang remboelan. Muziek atau gamelan ta' kedengaran, ketjoeali selompret H.W., trom H.W. dan terbang pentjak.

Sekira poekoel 12 siang perajaan habis.

Komite perajaan jang terdiri dari kaoem Moehammadijah, Nahdoh, Parindra, enz. pantas mendapat penghargaan dan penghormatan sepenoehnja.

Wassalam
Isdito.

—o—

## Poelang ke Rahmatoellah.

Pada hari Minnggoe ddo. 23 April 1939, sekira poekoel 4 sore, embah perempoean saja (grootmoeder) poelang kerahmatoellah dalam oesia ± 83 taoen. Sebeloem meninggal maka almarhoem itoe radjin bersembahjang, mengadji Qoerän, berpoeasa, enz. Dikoeboernja embah saja itoe pada hari Senin, ddo. 24 April 1939, sekira poekoel 2 siang. Orang² jang mengantarkan kekoeboer banjak djoega. Familie², prijaji-prijaji, moerid² dari sekolah Islamijah toeroet mengiringkan zanazahnja embah saja.

Saudara-saudara ahli A. M. sekalian, ichlaskanlah: Alfatihah, Birobbinnaas, Birobbilfalak dan Qoelhoe oentoek rochnja Embah saja. Sebeloemnja saja mengoetjap 1000 terima kasih, lahir bathin, doenia acherat.

Wassalam
Isdito.

—o—

## Poentjak Madjoe.

Poentjak Pos teh woewoeh madjeng, doegi ka ajeuna diajaan Hulpposkantoor sareng Telefoonkantoor. Doepi kampoengna disarebat Djember; koe Kdj. Boepati Tjiandjoer anoe ka Nederland dilandi Girikantjana. Malah tina madjengmadjengna Djember doegi ka sok aja noe njebat Djembar. Doepi madjengna atanapi Djembarna aja kahandjakal saeutik, bangoen tara resep maos serat kabar, boh serat kabar naon bae, da boektosna sakitoe seueurna kaom boeroehna sareng noe mampoehna, ngan aja hidji anoe sok didongkapan A. M. teh.

Poentjak teh katorodjog koe roepi² bangsa, boh anoe baloeboeara boh palantjongan, soemawonten dina waktos pakantji mah doegi ka lieur ningal aleutanana mobil-mobil sareng oplet, anoe bade arambengan ka Talaga-warna, ka leuweung-leuweung.

Remen oge ningal anoe aroelin di tanah koeboeran Moeslimin, koe margi teu diaroeroes; margi soemawonna dipager koeta tjara koeboeran deungeun-deungeun tjik atoeh benerna mah pager-pager awi.

Tanah-tanah anoe patepoeng wates sareng tanah koeboeran teh parantos goen-gen didaramelan gedong. Palangsiang engkena mah makam teh kalimpes djadi pamitjeunan roentah.

Koe margi eta pribados kalintang sedihna, da oepami pribados mampoeh, kapoengkoer oge parantos deg pagerna, barabat djalanna.

Moeng ajeuna rada tjageur oge hate teh doemeh parantos aja hidji badan perkempelan noe disebat „Taman Rahajoe" anoe toedjoeanana toeloeng-tinoeloengan, sareng kamaotan, soegan sageuj teu mikir-mikir kana malihara eta tanah koeboeran.

Koe margi eta pribados moerid A. M. anoe pangmoskel-moskelna, loentoering galih para djoeragan rengrengan A. M. kersa medar tina wadjib henteuna, kasaeanana ngamoemoele tanah koeboeran sareng koeboeranana, sareng oepami aja anoe ngareksak koeboeran Moeslimin, koemaha pikedaheunana.

Wassalam,
Lgn. No. 2696.

Magga. Engke Saehoena M. a. noe bakal medar. Red.

—o—

## Tanah Seberang.

### OETOESAN H.B. PERSJARIKATAN OELAMA INDONESIA DI SUMATRA-SELATAN.

Toean HAA dari Poelaunegara mengabarkan:

Tjabang P.O. Poelaunegara (Palembang).

Pada hari Minggoe 30 April 39, sampailah toean H.A. Ambari selakoe oetoesan HBPO Indonesia di Poelaunegara, perloe hendak melantik pendirian Tjabang PO disana. Kedatengan beliau itoe disamboet oleh kaoem PO dengan kegembiraan distation Martapoera.

PERAJAAN MAULOED NABI S. A. W.

Pada malam Senin 30 April mengadap 1 Mei 1939 dimasdjid Bantan diadakan perajaan mauloed Nabi Moehammad saw.

Pada malam Selasa 1/2 Mei 1939 diadakan poela perajaan mauloed Nabi saw. dimasdjid Poelaunegara bagi anak² moerid Madrasah Islamijah, dan dibalai Marga bagi oemoem. Pada kedoea perajaan tsb. penoehlah perhatian oemoem. Sdr. H. A. Ambari selakoe oetoesan HB PO menerangkan kepentingannja kaoem Moeslimin seloeroeh doenia mengadakan perajaan mauloed, serta diterangkan poela olehnja pertama-tama jang memboeat oepatjara perajaan mauloed itoe ialah Guvervur Islam di negeri Irak jang bernama Malik Almoedzaffar pada abad 6 hadjrah, kemoedian dinjatakan lagi sifatsifatnja penghormat dan penjinta Nabi itoe dengan djelas poela.

(Ada Samboengannja).